


# Aqiidaa Tee Qabadhu

## من الكتاب والسنة الصحيحة

## Qur'aanaa Fii Hadiisa Sahiiharraa

جمع وترتيب محمد جميل زينو

Waliqqabaa fii Tartiiba

Muhammad Binu Jamiil Zeeynuu

ترجمه : أبو محمد جعفر
بن بيان البديسي

Hiikkaan :

Abuu Muhammad Al Baddeeysii (Jaafar Bayaan)

# خذ عقدتك

## من الكتاب والسنة الصحيحة

# Aaqiidaa tee Qabadhu

## *Qur'aanaa fii Hadiisa Sahiiharraa*

جمعع وترتيب : محمد بن جميل زينو

Waliqabaa fi Tartiiba:

Muhammad binu Jamiil Zeeynuu

ترجمه: أبو محمد جعفر بن بيان البديسي

Hiikaan:

***Abuu Muhammad Al baddeeysii (Jaafar Bayaan)***

2012/1433

## Baafata

**Mata duree** **fuula**

## Seensa

Maqaa Rabbiitiin eegala, Faaruun tan Rabbii Alamaati.

Kitaabni xiqqaan faayidaa guddaa qabu kun Afaan adda addaatiin hiikkame jira. Sanirraa Afaan Amaaraa, Inglizii (English), Afaan Faraansii (French), Urduu (afaan Hindii), bangal (afaan Indonoziyaa) fi kan biroo hedduudha.

Anis Afaan Oromootiin hiikee jira.

Rabbiin dogongora kiyya naaf haa dhiisu, dalagaa Jaalala Rabbii barbaadaaf dalagamte Rabbi haa godhu.

Dhummarratti kitaabni kun hiikkaadha, dogongora irraa qulqullaawaa miti. Namni dogongora kiyya argitan na beeysisaa akkan irraa baradhu.

Rabbiin warra haqaaf tumsu nu haa godhu.

Abuu Muhammad Jaafar Bayaan Al-Baddeeysii

Ramadaana 27/1433 H

Haggayya, 15/ 2012

Email: jaffyb@yahoo.com

Blog: www.maddaislaamaa.blogspot.com

Skype: jafer.beyan

بسم الله الرحمن الرحيم

الحمد لله رب العالمين وبه نستعين على أمور الدنيا والدين وصلى الله وسلم على عبده ورسوله نبي الهدى والرحمة وعلى أله وصحبه وسلم تسليما كثيرا.

أما بعد: فقد اطلعت على كتاب خذ عقيدتك الذي ترجمه الأخ جعفر بن بيان  باللغة الأورمو، واراه أنه مفيدا للجميع أرجو من الله أن يجعله خالصا لوجه و أن يجعله فى ميزان حسناته يوم لا ينفع مال و لا بنون إلا من اتى الله بقلب سليم.

كتبه الفقير إلى رحمة ربه أبو سمية عبد الرحمان شريف

الموفق يوم الأربعاء١٣ / رمضان عام ١٤٣٣هـ

Maqaa Allaahaatiin eegala akkaan Rifataa, akkaan nahaa.

Faaruun cufti Allaahaaf taatuudha Rabbii waan hundaa kan tahe, isumaan gargaarsifanna haajaa teenya tan adunyaa fii akhiraa irrattis ammallee Faaruu fii nageenyi Allaahaa hedduun gabricha isaa Nabiyyii Rahmataa irratti haa jiraatu, maatii isaatii fii sahaabaa isaarrattis haa jiraatu.

Itti aansuun wanniin jedhu: kitaaba khuz Aqiidatuka afaan oromootti obboleysi kiyya Jaafar Bayaan hiike laalee jira kitaabni nama hunda ni fayyada je'ee yaada.

Rabbiin dalagaa fuula isaatiin barbaada dalagamte isaaf haa godhu ammas miizaana dalagaa gaarii irratti isaaf haa galmeysu.

Kan katabe: Abuu Sumayyaa Abdurahmaan Shariif

Ramadaan 13/1433 H

Tel: +254722176915

# <u>Arkaana (Utubaa) Islaamaa.</u>

Gaafi fi deebii Jibriili fi Ergamaa Rabbii jiddutti gaggeefame keessatti hubbachu ni dandeenya.

G.1. Jibriil: yaa Muhammad Islaamummaa naaf himi (arkana isaa).

D.1. Ergamaa Rabbii s.a.w: Islaamummaan (arkaanni Isii)

1. Haqaan gabbaramaan Allaaha malee hin jiru jechuudhaan Ragaa bahuu fi Muhammad ergamaa Allaaha akka tahe ragaa bahuudha.
2. Salaata salaatudha (ulaagaa salaataa guutuudhaan, qalbii ziqiidhaan, sodhadhaan, salaatudha.)
3. Zakaa kennuudha.***Namni muslimaa dahaba (ziqaya) graam 85 ykn gaatii ziqaya sanii qabeenya madaalu kan amatni tokko irra naannawe yoo qabaate % 2.5 dhibbarraa baasu qaba.***
4. Baatii Ramadaanaa soomanuudha. Nyaata, dhugaatii, qunnamtii saalaa, waan dhowwamaa tahe hunda hanga aduun seentuu ni lakkifta.
5. Hajji goota yoo baasii isaa dandeesse . Muslimtu gabaase.

## Arkaana Iimaanaa

G2. Jibriil: “Iimaana naaf himi arkaana Isaa”

D2.Ergamaa rabbi s.a.w: iimaanni

1. Allaahatti amanuu. (Allaahatti amanuudha kan waan hunda uume fi haqaan gabbaramaan isa qofa tahuu, ammallee Allaahaan akka maqaa fi sifa qabu amanuudha.)
2. Malaaykootatti amanuu. (uumaa ifarraa uumante, akka aajaja Allaaha hojirra olchaniifi raawwachisaniif kan uumaaman, garuu nuti ijaan isaan hin agarru)
3. Kitaaboota Isaatti amanuu. (Towraat, Injiil, Zabuur fi Qur’aana. Qur’aanni kitaaba hunda shaareee jira.)
4. Ergamtoota isatti amanuu. (kan duraa nabi Nuuh hoggaa tahu kan dhumaa ykn kan xumuraa nabi Muhammad. Nagayaa fi rahmanni hundarratti haa jiraatu)
5. Guyyaa irraa boodaatti amanuu. (guyyaa qiyaama kan ilmi nama keessatti herregamu)
6. Qadara (murti) Allaaha Mi’aawaa fi hadhaawaatti amanuu. (waan Rabbiin Murteese jaalachuudhaa wajjiin sababaa argaminsa isii hojjachuudha)

## Haqa Allaahaan gabarranirraa qabu.

G1. Rabbiin Maaliif nu uume?

D1. Akka isa gabbarruuf nu uume, kan waan takka isatti hin qindeesine.

Ragaan jecha Rabbiiti:

وَمَا خَلَقْتُ ٱلْجِنَّ وَٱلْإِنسَ إِلَّا لِيَعْبُدُونِ ﴿٥٦﴾

***{jinni fi ilma namaa waa hin uumne akka na gabbaraniif malee.}*** suuraa Az-zaariyaat: 56

Ragaan biro jecha Rasuulaati S.A.W:

**( حقُّ الله عَلَى العبادِ أَنْ يعبدوه وَلاَ يشركوا بِهِ شيئاً) متّفق عَلَيهِ**

***(haqni Allaahaa gabarran irraa qabu, isaan isa gabbaruudha, waan takkallee isatti qindeeysuu dhabuudha)*** Bukhaarii fi Muslimtu gabaase.

G2. Ibaadaa (gabbartiin) maali?

D2. Ibaadaan maqaa walitti qabataa tahe jechaa fi dalagaarraa[1] waan Allaahaan jaalatu hunda. Fkn: akka du'aaii (kadhaa), salaata, Rabbi sodaatuu fi k.k.f.

Ragaan jecha Allaahaa ol taheeti:

قُلۡ إِنَّ صَلَاتِي وَنُسُكِي وَمَحۡيَايَ وَمَمَاتِي لِلَّهِ رَبِّ ٱلۡعَٰلَمِينَ ١٦٢

***{ ja'i " salaanni kiyya, qalmiti (wareegni[2]) kiyya, jiruun tiyya, duuti tiyya Allaahaafi, Rabbii Aalamtootaa (uumaa hundaa) kan tahe" }***

***suuraa An'aam: 162***

Ragaan biro jecha Rasuulaati S.A.W:

**قال تعالى : وما تقرب إليَّ عبدى بشيء أحب إليَّ مما افترضه عليه)) رواه البخارى((**

*(*Rabbiin ol tahe ni je'a: ***gabrichi kiyya natti hin dhiyaatu waan takkaan, gama kiyyatti irra jalaatamaa kan tahe, waan dirqama ani isarratti godheerra.)*** bukhaarii gabaase

Hadiisul-qudsi jedhama, bukhaariitu gabaase.

G3. Akkamitti Rabbi gabbarra?

---

[1] Dalagaa qalbii fi qaamaa

[2] . qalinsa beyladaa Rabbiif qalan, tan Ibaadaaf jecha qalamtu.

D3. Akka Allaaha fi Ergamaan Isaa nu ajajanitti isa gabbarra.

Ragaan jecha Rabbii ol taheeti :

۞ يَـٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُوٓاْ أَطِيعُواْ ٱللَّهَ وَأَطِيعُواْ ٱلرَّسُولَ وَلَا تُبۡطِلُوٓاْ أَعۡمَـٰلَكُمۡ ﴿٣٣﴾

***{Yaa warra amantan Allaaha fi Rasuula tole jedhaa, dalagaa teeysan hin balleesinaa}***

***suuraa Muhammad: 33***

Ammas Rasuulli S.A.W akkana je’e:

( مَن عمِلَ عمَلاً لَيْسَ عَلَيهِ أمْرُنا فَهُوَ رَدٌّ) [أَيْ مردود] رواه مسلم

***(Inni dalagaa takka dalage tan ajajni keenya itti hin jirre, dalagaan sun isarratti deeffamtudha (hin qeebalamtu))*** muslimtu gabaase.

G4. Sa Rabbi sodaa fi kajeellaadhaan gabbarraa?

D4. Ee, akkasitti gabbarra.

Ragaan jecha Allaahaa ol taheeti yeroo warra amane sifa isaanii dubbatu akkana je’e:

(يَدۡعُونَ رَبَّهُمۡ خَوۡفًا وَطَمَعًا )

***{Rabbii isaanii ni gabbarraan sodaatoo fii kajeeloo haala taataniin}*** As-sajadaa: 16

Ammas Ergamaan Rabbi S.A.W akkana je'e:

( أسألُ اللهَ الجنّة وأعوذ بِهِ مِن النّار) صحيح رواه أبو داود

***( Jannatan Allaaha kadhadha, ammas isaanin ibiddarraa tiyfama (maganfadha).)*** Abuu daawud

G5. Ihsaannni (ibaadaa tolchuun) ibaadaa keessatti maali?

D5. Ihsaanni: Allaahaa ol tahe ifirraa eeguudha ibaadaa keeysatti.

Ragaan jecha Rabbii ol taheeti:

ٱلَّذِى يَرَىٰكَ حِينَ تَقُومُ ﴿٢١٨﴾ وَتَقَلُّبَكَ فِى ٱلسَّٰجِدِينَ ﴿٢١٩﴾

***{Inni isa si argu yeroo ati dhaabbattu, ammallee warra sujuuduu wajjiin garagaggaluu (sujuuduu) kee (ni arga)}*** suuraa shu'uraa': 218-219

Ammas Ergamaan Rabbii s.a.w akkana je'e:

( الإحسانُ أَنْ تعبُدَ اللهَ كأنّك تراه فإن لَمْ تكن تراهُ فإنَّه يراك) رواه مسلم

***(Ihsaanni ati Allaaha gabbaruudha akka waan isa agartutti, yoo ati isa arguu baattes inni si arga)*** Muslimtu gabaase

**QOODA (GOSA) TOWHIIDAA FI FAAYIDAA ISAA.**

G6. Allaahaan maaliif ergamtoota erge?

D6. Gama isa gabbarutti akka nama yaamaniif erge ammallee Allaaharraa akka qindii (shirkii) dhabamsiisaniif erge.

Ragaan jecha Allaahaa ol taheeti:

(وَلَقَدۡ بَعَثۡنَا فِي كُلِّ أُمَّةٖ رَّسُولًا أَنِ ٱعۡبُدُواْ ٱللَّهَ وَٱجۡتَنِبُواْ ٱلطَّٰغُوتَۖ )

***{Dhugumatti erginee jira ergamaa ummata hunda keeysatti. Allaaha gabbarraa , Xaaghuuta (waan Rabbii achitti gabbaramu hunda) dhiisaa [jechuudhaan isaan erge]} An-Nahl:36***

Xaaghuuta jechuun sheyxaana Rabbi malee gabbarutti nama yaamu.

Ragaan biroo jecha Rasuulaati S.A.W :

(الأنبياء إخوةٌ ودينُهُم واحد) متّفق عَلَيهِ

***(Anbiyoonni obboleyani… Amantiin Isaaniitis tokko)***[3]

Bukhaarii fi Muslimtu gabaase

G7. **Towhiidni Rububiyyaa(Rabbummaa ykn gooftumaa) maali?**

D7. Rabbi tokkichoomsuudha hojii isaatiin. Fkn: Akka waa uumuu, garagaggalchuu fi waan kana malee jiru.

Ragaan jecha Allaaha ol taheeti:



***{Cufti faaruu Allaahaaf sabattuudha, Rabbii Aalamtoota (waan hundaa) kan tahe}*** Al-faatihaa: 2

Ammas Rasuulli S.A.W akkana jedhan:

**(أنت رب السموات و الأرض) متفق عليه**

***(Yaa Rabbi ati Rabbii(uumaa) samiwwanii fi dachiiti)***

Bukhaari fi Muslimtu gabaase

G8. **Towhiidni Uluuhiyyaa (gabbaramaa) maali?**

---

[3]. Cufti anbiyaa towiidatti nama yaaman jechuudha.

D8. Rabbi tokkichoomsuudha gabbartiidhaan. Fkn: akka kadhaa (du’aaii) gorraasaa (qalmaa), qodhaa, salaata, kajeellaa, sodaa, gargaarsa barbaduu fi k.k.f…

Ragaan jecha Rabbii ol taheeti:

وَإِلَٰهُكُمۡ إِلَٰهٞ وَٰحِدٞۖ لَّآ إِلَٰهَ إِلَّا هُوَ ٱلرَّحۡمَٰنُ ٱلرَّحِيمُ ﴿١٦٣﴾

***{Gabbaramaan keessan gabbaramaa tokkicha, haqaan gabbaramaan hin jiru isa malee. Inni Rahmata godhaadha, Rifataadha.}*** Al-Baqaraa: 163

Ammas Rasuulli S.A.W akkana je’e:

**( فليكن أوّل مَا تدعوهم إِلَيْهِ شهادة أَنْ لا إله إِلاَّ الله) متّفق عَلَيهِ**

***(Dura wanni Isaan itti yaamtu, Allaaha malee haqaan gabbaramaan hin jiruu ragaa bahuu haa tahu.)***

Bukhaarii fi Muslimtu gabaase.

Ammas Hadiisa Bukhaarii keeysatti akkana je’e:

**(إِلَى أَنْ يوحّدوا الله)**

***(gama Allaahaa tokkichoomsutti isaan yaami ) je’en.***

G9. Towhiidni Asmaa wa sifaat (sifaa fi maqaa Rabbii) maali?

D9. Waan Rabbiin kitaaba isaa keessatti ifiin yaame (ifiin bifeesse) sabachiisuudha ykn waan Ergamaan Isaa Hadiisa sahiiha keessatti isaan bifeesse akkuma dhufteetti haqiiqaadhaan sabachiisuudha.

Hiikkaa jijjiruun maleetti, irkisuun maleetti (Rabbii beeka je'anii bira kutuun maleetti), fakkeesuun maleetti, lakkisuun maleetti (irraa mulquun maleetti), akkaataa itti godhuun maleetti.

Fkn: akka ol tahuu Rabbii, gad bu'uu, harkaa qabaachuu fi k.k.f… waan isaan malu (akka isaan malutti qaba jechuun sabachiisuudha).

Ragaan jecha Rabbii ol taheeti:

لَيۡسَ كَمِثۡلِهِۦ شَيۡءٞۖ وَهُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلۡبَصِيرُ ﴿١١﴾

***{fakkaataa isaa hin taane wanni takkalleen. Inni dhagayaadha, argaadha.}***

Ash-shuuraa:11

Ergamaan Rabbii S.A.W akki je'e:

(ينزِلُ الله فِي كلّ ليلةٍ إِلَى السّمَاء الدُّنْيَا) رواه مسلم

***(Rabbiin keenya halkan hunda gama samii adunyaa gad bu'a)*** Muslimtu baase.

***Gadi bu’a bu’insa guddina isaatiin malu, uumaa isaa takkallee hin fakkaatu gad bu’insa isaa keeysatti.***

G10. Allaahaan eysa jira?

D10. Allaahaan Arshirra jira samii olitti.

Ragaan jecha Rabbiin ol taheeti:

ٱلرَّحۡمَٰنُ عَلَى ٱلۡعَرۡشِ ٱسۡتَوَىٰ ۝٥

***{Ar-Rahmaan Arshiirratti ol tahe}***

Suuraa Xaahaa: 5

Istawaa jechuun: ol tahe, ol fudhaminsa jechuudha, akkuma Sahiiha Bukhaarii keeysatti taabi’inarraa (warra sahaabaa dhaqqabanirraa) dhufe.

Ammas Rasuulli S.A.W akkana jedhe:

**( إنّ الله كتب كتاباً فَهُوَ عنده فَوْقَ العرش) متفق عليه**

***(Allaahaan [uumaa takkallee uumuun duratti] kitaaba galmeesse… kitaabni sun isa bira jira Arshii olitti.)***

Bukhaariitu gabaase.

G11. Sa Allaahaan nu waliin jiraa?

D11. Allaahaan beekkumsa isaatiin nu waliin jira, nu dhagaya, nu arga.

Ragaan jecha Rabbii ol taheeti:

قَالَ لَا تَخَافَآ إِنَّنِي مَعَكُمَآ أَسْمَعُ وَأَرَىٰ ﴿٤٦﴾

***{Isin lamaan hin sodaatiinaa, ani isin wajjiin jiraa, nin dhagaya, nin arga}*** Suuraa xaahaa: 46

Ammas Ergamaan Rabbii S.A.W akkana jedhan:

( إنّكم تدعون سميعاً قريباً وَهُوَ معكم) **[أَيْ بعلمه]** رواه مسلم

***(Isiin kan yaammattan dhagayaadha, dhiyaataadha. Inni isin waliin jira beekkumsa isaatiin)***

Muslimtu gabaase

G12. Faayidaan Towhiidaa maali?

D12. Faayidaan Towhiidaa Akhiraatti (ganda irraa boodaatti) ibiddarraa nagaya nama baasuu, Adunyaatti karaa qajeelaa nama ofuu fi cubbuun namaaf dhifama tahuudha.

Ragaan jecha Rabbii ol taheeti:

**ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَلَمْ يَلْبِسُوٓا۟ إِيمَـٰنَهُم بِظُلْمٍ أُو۟لَـٰٓئِكَ لَهُمُ ٱلْأَمْنُ وَهُم مُّهْتَدُونَ ﴿٨٢﴾**

***{isaannan amanan kan Iimaana isaanii shirkiitti hin laaqin, orma san nagaya bahuun isaaniif tahaaadha, ammallee isaan qajeeloodha}***

Al-An'aam: 82

Ammas Ergamaan Rabbii S.A.W akkana je'e:

**( حَقُّ العباد عَلَى الله أَنْ لاَ يُعَذّب من لاَ يُشرك بِهِ شيئاً) متّفق عَلَيهِ**

***(haqni gabrichi Rabbiirraa qabu, isa azzabuu dhabuudha, nama isatti hin qindeessin.)***

Bukhaarii fi Muslimtu gabaase

## SHARXII (ULAAGAA) DALAGAAN QEEBALAMTUUN.

G13. Ulaagaan dalagaan qeebalamtuun maali?

D13. Ulaagaan dalagaan Rabbi biratti qeebalamtuun sadih.

1. Allaahatti Amanuu fi Isa tokkichoomsuudha (Towhiida qabachuudha)

Ragaan jecha Rabbii ol taheeti:

إِنَّ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ كَانَتۡ لَهُمۡ جَنَّٰتُ ٱلۡفِرۡدَوۡسِ نُزُلًا ﴿١٠٧﴾

***{Isaannan amananii fi dalagaa gaarii dalagan jannatul-Firdows qubsuma Isaanii taate}*** Al-Kahf: 107

Ammas Rasuulli S.A.W akkana jedhe:

**(قل آمنت بالله ، ثم استقم) رواه مسلم**

***(Allaahatti amane je'i! eegas irratti gad-dhaabbadhu)*** Muslimtu gabaase

2. Ikhlaasa (Rabbiif qulqulleesuu)

Ikhlaasni: Allaahaaf ibaadaa dalaguudha na argaa fi na dhagayaaf maleetti.

Ragaan jecha Allaahaa ol taheeti:

فَٱعۡبُدِ ٱللَّهَ مُخۡلِصٗا لَّهُ ٱلدِّينَ ﴿٢﴾

***{Allaaha gabbari ibaadaa Isaaf qulqulleessaa haala taateen}*** Az-Zumar: 2

3. Waan Rasuulli S.A.W dhufeen qunnamuudha.

Ragaan jecha Rabbii ol taheeti:

(وَمَآ ءَاتَىٰكُمُ ٱلرَّسُولُ فَخُذُوهُ وَمَا نَهَىٰكُمۡ عَنۡهُ فَٱنتَهُواْۚ )

***{Waan Ergamaan Isinitti fide fudhadhaa, waan isin dhorgerraa dhowwamaa}*** Al-Hashr: 7

Ammas Rasuulli S.A.W akkana je'e:

( مَن عمِلَ عمَلاً لَيْسَ عَلَيهِ أمْرُنا فَهُوَ رَدٌّ) [أَيْ مردود] رواه مسلم

***(Namni dalagaa takka dalage kan ajajni keenya itti hin jirre, dalagaan sun isarraa hin qeebalamtu)*** Muslimtu gabaase

**SHIRKII GUDDOO**

G1. Irra guddaan dilii Rabbi biratti maali?

D1. Irra guddaan cubbuu Rabbitti qindeessuudha.

Ragaan jecha Rabbii ol taheeti Luqmaanirraa yeroo dubbatu:

يَٰبُنَيَّ لَا تُشۡرِكۡ بِٱللَّهِۖ إِنَّ ٱلشِّرۡكَ لَظُلۡمٌ عَظِيمٞ ١٣

***{yaa ilma kiyya Allaahatti hin hin qindeessin. Rabbitti Qindeessuun cubbuu guddoodha.}*** Al-Luqmaan: 13

Rasuulli S.A.W cubbuu tamtu guddoodha ja’anii yeroo gaafatan, akki je’e:

**(سُئِلَ صلى الله عليه وسلم أيُّ الذَّنب أعظم؟ قَالَ: أَنْ تجعل للهِ ندّاً وَهُوَ خلقك) رواه مسلم**

(***Rabbiif shariika (qindii ykn hiriyaa) godhuudha haala inni si uumeen.)*** Bukhaarii fi Muslimtu gabaase

G2. Shirkiin guddoon maali?

D2. Shirkii guddoon: Ibaadarraa waan tahe takka waan Allaaha malee jiruuf garagalchuudha. Akka waan Allaaha malee jiruu kadhachuu, warra du’erra dirmachuu barbaaduu takkaa nama lubbuun nurraa fagoo jirurra dirmachuu barbaaduu.

Ragaan jecha Allaaha ol taheeti:

**(۞ وَٱعۡبُدُواْ ٱللَّهَ وَلَا تُشۡرِكُواْ بِهِۦ شَيۡـٔٗاۖ )**

***{Allaahuma gabbaraa, Isatti waan takkallee hin qindeeysinaa.}*** An-Nisaa’: 35

Ammas Rasuulli S.A.W akkana jedhan:

**( أكبرُ الكبائر الإشراكُ باللهِ) رواه البخاري**

***(Irra guddaan cubbuu Rabbitti qindeessuudha*)**
Bukhaariitu gabaase

G3. Shirkiin (Rabbitti qindeessuun) ummata Muhammad S.A.W keessatti ni jirtii?

D3. Eyyee ni argamti.

Ragaan jecha Allaahaa ol taheeti:

وَمَا يُؤۡمِنُ أَكۡثَرُهُم بِٱللَّهِ إِلَّا وَهُم مُّشۡرِكُونَ ﴿١٠٦﴾

***{Irra hedduun isaanii Allaahatti waa hin amanan haala isaan qindeesanitti maleetti.}***yuusuf: 106

Ammas Rasuulli S.A.W akkana jedhan:

**( لاَ تقومِ السّاعة حتّى تلحق قبائل مِن أُمّتي بالمشركين وحتى تُعبَد الأوثان) صحيح رواه الترمذي**

***(Qiyaamaan hin dhaabbattu hanga ummata kiyyarraa gosti gariin warra Rabbitti qindeesutti dhaqabdutti, ammallee hanga taaboota gabbartutti.)***

Sahiiha Tirmizii

G4. Murtiin nama du'ee fi nama fagoo jiruu kadhachuudhaa maali?

D4. Isaan kadhachuun shirkii guddoodha.

Ragaan Allaahaan ol tahe ni je'e:

وَلَا تَدۡعُ مِن دُونِ ٱللَّهِ مَا لَا يَنفَعُكَ وَلَا يَضُرُّكَۖ فَإِن فَعَلۡتَ فَإِنَّكَ إِذٗا مِّنَ ٱلظَّٰلِمِينَ ١٠٦

***{ Allaahaa achitti waan si hin fayadnee fi waan si hin miine hin kadhatin, yoo akkas daleeyde ati yeroo san warra Rabbitti qindeessarraa taata.}***

Suuraa Yuunus: 106

Ammas Rasuulli S.A.W akkai je'e:

( من ماتَ وَهُوَ يدعو مِن دون الله نِدّاً دخل النّار) رواه البخاري

***(Namni Allaahaa achitti qindii (gabbaramaa) biroo kadhachaa du'e, Ibidda seena)***

Bukhaarii baase

G5. Kadhaan (du'aa'iin) ibaadaadhaa?

D5. Eyyee kadhaan ibaadaadha

Ragaan Allaahaan ol tahe ni je'e:

وَقَالَ رَبُّكُمُ ٱدۡعُونِيٓ أَسۡتَجِبۡ لَكُمۡۚ إِنَّ ٱلَّذِينَ يَسۡتَكۡبِرُونَ عَنۡ عِبَادَتِي سَيَدۡخُلُونَ جَهَنَّمَ دَاخِرِينَ ﴿٦٠﴾

***{Rabbiin keessan ni je'e na kadhadhaa isiniifin awwaadhaa, Isaannan na kadhachurraa boonan jahannam seenuuf taa'an xiqqaatoo haala tahaniin.}***ghaafir: 60

Ammas Rasuulli S.A.W akkana jedhe:

**(الدعاء هو العبادة) رواه أحمد و الترمذى**

***(Kadhaan ibaadaadha)*** Ahmad fi Tirmizii baase

G6. Warri du'e kadhaa namaa ni dhagayanii?

D6. Hin dhagayan.

Ragaan jecha Allaahaa ol taheeti:

**[إِنَّكَ لَا تُسۡمِعُ ٱلۡمَوۡتَىٰ ]**

1. ***{Ati du'aa hin dhageeysistu}***

An-naml: 80

وَمَآ أَنتَ بِمُسۡمِعٖ مَّن فِي ٱلۡقُبُورِ ﴿٢٢﴾

2. ***{Ati nama qabrii keeysa jiru dhageesisu hin dandeesu}***

Faaxir: 22

**GOSA SHIRKII GURGUDDOO**

G7. Nama du’ee fi nama nurraa fagoo jirurra dirmaachuu ni barbaannnaa?

D7. Isaanirra dirmachuu hin barbaannu.

Ragaan jecha Rabbii ol taheeti:

وَٱلَّذِينَ يَدۡعُونَ مِن دُونِ ٱللَّهِ لَا يَخۡلُقُونَ شَيۡـٔٗا وَهُمۡ يُخۡلَقُونَ ﴿٢٠﴾ أَمۡوَٰتٌ غَيۡرُ أَحۡيَآءٖۖ وَمَا يَشۡعُرُونَ أَيَّانَ يُبۡعَثُونَ ﴿٢١﴾

1. ***{Isaannan (Mushrikoonni) Allaahaa achitti yaammatan, waan takkalllee hin uuman, isaan ifiifuu ni uumaman. Isaan du’oodha, lubbuun hin jiran guyyaa kaafamanillee hin beekan.}*** suraa An-Nahl:20-21

(إِذۡ تَسۡتَغِيثُونَ رَبَّكُمۡ فَٱسۡتَجَابَ لَكُمۡ)

2. ***{Yeroo Rabbii keeysanirra dirmachuu barbaaddan, kan isiniif awwaate san [dubbadhu]}***suuraa Al-Anfaal: 9

Ammallee Rasuulli S.A.W akkana je’e:

(يَا حيُّ يَا قيّوم برحمتك أستغيث) (رواه الترمذي

***(Yaa jiraataa, yaa waan hundaaan dhaabbataa, Rahmata keetiniin dirmachuu barbaada)*** Tirmizituu gabaase

G8. Allaahaa achitti waan biraa gargaarsifachuun ni danda’amaa?

D8. Hin danda’amu.

Ragaan jecha Rabbi ol taheeti:

إِيَّاكَ نَعۡبُدُ وَإِيَّاكَ نَسۡتَعِينُ ۝٥

***{Suma qofa gabbarra, ammas suma qofarra gargaarsa barbaanna [waan hundaaf].}***

Al-Faatihaa: 5

Ammas ragaan jecha Rasuulaati S.A.W:

( إِذَا سألت فاسأل الله وَإِذَا استعنت فاستعن بالله) (رواه الترمذي

***(Yeroo kadhattu Allaahuma kadhadhu, yeroo gargaarsa barbaadde, Allaahumarra gargaarsa barbaadi.)*** Tirmiiziitu gabaase

G9. Nama lubbuun jirurraa gargaarsa ni barbaannaa??

D9. Ee, waan isaan danda’anirratti ni gargaarsifanna.

Ragaan jecha Rabbii ol taheeti:

(وَتَعَاوَنُواْ عَلَى ٱلۡبِرِّ وَٱلتَّقۡوَىٰ )

***{Toltuu fi Rabbii sodaaturratti wal gargaaraa.}*** Al-Maa’idaa: 2

Ammas Rasulli S.A.W akkana jedhan:

(واللهُ فِي عونِ العبد مَا كان العبدُ فِي عونِ أخيه) (رواه مسلم

***(Allaahaan gargaarsa gabrichaa keeysatti tahaadha, waan gabrichi gargaarsa obboleysa isaa keeysatti taheen.)*** Muslimtu gabaase.

G10. Qodhaa (silata) Rabbi maleef godhuun ni tahaa?

G10. Qodhaa godhuunAllaahaaf malee hin tahu.

Ragaan jecha Rabbii ol taheeti:

(رَبِّ إِنِّي نَذَرۡتُ لَكَ مَا فِي بَطۡنِي مُحَرَّرًا )

***{yaa Rabbii kiyya ani waan garaa kiyya keeysaa jiru sif qodhaa godheetin jira qulqullaawaa haala taheen [waan biraarraa].}*** Al-Imraan: 35

Amms ragaan jecha Ergamaa Rabbiiti S.A.W:

**(من نذر أَنْ يُطيعَ اللهَ فلْيُطِعه ومن نذر أَنْ يعصِيَه فَلاَ يَعْصِه) (رواه البخاري**

***(Namni Allaahaa tole jechuuf qodhaa godhe, tole isa haa jedhu, ammoo namni Rabbi diduuf qodhaa godhe, isa hin didin.)*** Bukhaariitu gabaase

G11. Rabbi achitti waan biraatiif qaluun (gorra'uun) ni tahaa.

D11. Hin tahu.

Ragaan jecha Rabbii ol taheeti:

**فَصَلِّ لِرَبِّكَ وَٱنْحَرْ ٢**

***{Rabbii keetiif Salaati, Isumaafis qali}*** Al-Kawsar: 2

Ammas Rasuulli S.A.W akkana jedhan:

**(لعَنَ الله مَن ذبح لِغير الله) (رواه مسلم**

***(Allaahaan haa abaaru (Rahmata Isaarraa isa haa fageeysu) nama Allaaha maleef waa qalu.)*** Muslimtuu gabaase

G12. Qabriidhaan ni xawaafna (nannoynaa) akka isiin Rabbitti dhihaanuuf??

D12. Kaba'abaan malee hin xawaafnu.

Ragaan jecha Rabbii ol taheeti:

وَلۡيَطَّوَّفُواْ بِٱلۡبَيۡتِ ٱلۡعَتِيقِ ٢٩

***{Haa naannawan (haa xawaafan) mana turaa saniin (ka'abaadhaan)* }**

Al-Hajj:29

Ammas Rasuulli S.A.W akki je'e:

( من طاف بالبيتِ سبعاً وصلّى ركعتين كَانَ كعتق رقبة) (رواه ابن ماجه

***(Namni ka'abaan marraa 7 naannawee Rak'aa lama salaate akka nama gabra bilisoomseeti}*** Ibnu Maajaatu gabaase

G13. Hukmiin sihrii (falfalaa) maali?

D13. Falfala (sihrii) dalaguun Kufriidha (nama kafarsiisa).

Ragaan jecha Rabbii ol taheeti:

(وَلَٰكِنَّ ٱلشَّيَٰطِينَ كَفَرُواْ يُعَلِّمُونَ ٱلنَّاسَ ٱلسِّحۡرَ )

***{Garuu sheeyxaanni Kafaranii jiran Ilma namaa falfala barsiisuudhaan}***

Al-Baqaraa 102

Ammas Rasuulli S.A.W akkana jedhan:

**(اجتنبوا السبع الموبقات: الشرك با لله، والسحر) رواه مسلم**

***(Waa torba tan nama halaakturraa fagaadhaa: Rabbiitti qindeeysuu (shirkiirraa), falfala dalagurraa…)*** Muslimtu gabaase

G14. Warra waa raaguu fii warra falfala dalagu beekkumsa namaaf hin mullanne keeysatti ni dhugoomsinaa?

D14. Hin dhugoomsinu.

Ragaan jecha Rabbii ol taheeti:

**(قُل لَّا يَعۡلَمُ مَن فِي ٱلسَّمَٰوَٰتِ وَٱلۡأَرۡضِ ٱلۡغَيۡبَ إِلَّا ٱللَّهُۚ )**

***{Wanni samii fii dachii keeysatti jiru kan waan ijji namaa hin agarre (gheeybii) beekuu hin jiru Allaaha malee}*** An-Naml: 65

Ammas Rasuulli S.A.W akki jedhe:

( من أتى عرّافاً أَوْ كاهناً فصدّقه بِمَا يقول فَقَدْ كفر بِمَا أُنزل عَلَى محمد)

(صحيح رواه أحمد

***(Inni nama waa raagutti dhaqe ykn falfala nama dalugutti dhaqe, kan waan inni jedhu dhugoomse, waan Muhammad irratti buufametti kafaree jira)***
Ahmadtu gabaase

G15. Namni tokkolleen gheybii ni beekaa?

D15. Waan hin mullanne (gheeybii) tokkolleen hin beeku, Ergamtootarraa kan Allaahaan beysise malee.

Ragaan jecha Rabbii ol taheeti:

[عَـٰلِمُ ٱلۡغَيۡبِ فَلَا يُظۡهِرُ عَلَىٰ غَيۡبِهِۦٓ أَحَدًا ﴿٢٦﴾ إِلَّا مَنِ ٱرۡتَضَىٰ مِن رَّسُولٍ ]

***{[Rabbiin] beekaa waan hin mullanneti, gheeybii isaa tokkolleef hin mullisu, Ergamtootarraa nama inni filateef malee.}***

Al-Jinn: 26-27

Ammallee Rassuulli S.A.W akkana jedhan:

( لاَ يعلم الغيبَ إِلاَّ الله) (حسن رواه الطّبراني

***((gheeybii Allaaha malee tokkolleen hin beeku.))***
Xabraniitu gabaase

G16. Jibrii fii hamartii akka magantaa nuuf gootu ni uffannaa?

D16. Hin uffannu.

Ragaan jecha Rabbii ol taheeti:

**[وَإِن يَمۡسَسۡكَ ٱللَّهُ بِضُرّٖ فَلَا كَاشِفَ لَهُۥٓ إِلَّا هُوَ ]**

***{Yoo Rabbiin rakkoon si tuqe inni deebisu (saaqu) hin jiru isa malee.}***

Al-An'aam: 17

Ammas Rasuulli S.A.W akkana jedhan:

**(أما إنها لا تزيدك إلا وهنا، انبذها عنك، فإنك لو متّ ما أفلحت أبدا)**

**صحيح رواه الحاكم**

***(Isiin laafina malee siif hin idaatu, ifirraa baasii darbi, osoo duute silaa hin milkooytu zabana dhufaa tahe hunda.)*** Haakimtu gabaase.

G17. Qarxaasaa fii tamiima ni finifannaa?

D17. Hin fannifannu ija namaatiif.

Ragaan jecha Rabbii ol taheeti:

[وَإِن يَمۡسَسۡكَ ٱللَّهُ بِضُرّٖ فَلَا كَاشِفَ لَهُۥٓ إِلَّا هُوَ ]

***{Yoo Rabbiin rakkoon si tuqe inni deebisu hin jiru isa malee.}*** Al-An'aam: 17

Ammas Rasuulli S.A.W. akkana je'e:

(من علّق تميمةً فَقَدْ اشرك) (صحيح رواه أحمد

***(Inni qarxaasa fannifate, dhugumatti sharkii dalagee jira.)***

Hadiisni sahiiha Ahmadtu gabaase

Qarxaasa jechuun waan ija namarraa morma ykn harkatti fannifatani.

G18. Seera Islaama faalleesuun dalagachuun murtiin isaa maali?

D18. Seera Amantii Islaamaa faalleesuun dalagachuun Kufriidha, yoo isiidhaan dalagachuun sirriidha jedhe ykn toltuu tahuu isii yoo amane.

Ragaan jecha Rabbii ol taheeti:

وَمَن لَّمۡ يَحۡكُم بِمَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ فَأُوْلَٰٓئِكَ هُمُ ٱلۡكَٰفِرُونَ ﴿٤٤﴾

***{Inni waan Allaahaan buuseen murtii hin goone, ormi sun kaafirtoota.}***

Al-Maa'idaa: 44

Ammas Rasuulli S.A.W akkana jedhan:

**( وَمَا لَمْ تحكم أئمّتهم بكتاب الله ويتخيّروا مما أنزل الله إِلاَّ جعل الله بأسهم بينهم) (حسن رواه ابن ماجه**

***(Waan dura taa'owwan isaanii kitaaba Allaahaatin hin murteessinii (hin bulchiniin), ammas waan Allaahaan buuse waan hin filatiniin, Allaahaan isaan jiddutti hammeenya buusu malee hin olu.)***

Ibnu maajahitu gabaase.

G19. Yoo sheyxaanni si heewasee eenyuutu Rabbi uume siin jedhe maal goota?

D19. Yeroo sheyxaanni gama tokko keessannii gaafii tanaan heewase, Rabbiin haa tiyfamuu.

Ragaan jecha Rabbii ol taheeti:

وَإِمَّا يَنزَغَنَّكَ مِنَ ٱلشَّيْطَٰنِ نَزْغٌ فَٱسْتَعِذْ بِٱللَّهِ ۖ إِنَّهُۥ هُوَ ٱلسَّمِيعُ ٱلْعَلِيمُ ﴿٣٦﴾

***{yoo si waswaase sheeyxaanarraa heewasaan tokko Allaahaan tiyfami, Inni dhagayaadha, beekhaadha.}***
Fussilat: 36

Ammas Rasuulli S.A.W. akkaataa heewasa mala sheeyxaanaa itti ifirraa deebifnuu nu barsiisee jira, akkana jechuudhaan:

**((آمنت بالله ورسله، الله أحد، الله الصمد، لم يلد، ولم يولد، ولم يكن له كفوًا أحد) ثم ليتفل عن يساره ثلاثاً، وليستع من الشيطان، ولينته، فإن ذلك يذهب عنه)) هذه خلاصة الصحيحة الواردة فى البخاري ومسلم، وأحمد، وأبى داود**

***(Allaahatti amane, Ergamtoota isaatti amane, Allaahaan Tokkicha, Allaahaan kan wanni hundi itti haajamtu, hin dhalle, hin dhalatamne, fakkaataan tokkolleen isaaf hin taane.) eeganaa gama bitaa isaatti hoggaa sadii haa tufu, Sheeyxaanarraa haa maganfatuu (haa tiyfamuu), haa dhowwamuu[4], suni sheeyxaana isarraa ni ofa).***

Hadiisni dabarsine kun dimshaasha hadiissan sahiiha bukhaarii, Muslim, Ahmad fi Abuu Daawud gabaasani.

G20. Galanni shirkii guddoodhaa maali?

---

[4] Yaada isa heewasu sanirraa haa dhowwamuu.

D20. Shirkii guddoon sababaa ibidda(azaabaa) keeysatti hafuu namatti taati.

Ragaan jecha Allaahaa ol taheeti:

إِنَّهُۥ مَن يُشۡرِكۡ بِٱللَّهِ فَقَدۡ حَرَّمَ ٱللَّهُ عَلَيۡهِ ٱلۡجَنَّةَ وَمَأۡوَىٰهُ ٱلنَّارُۖ وَمَا لِلظَّٰلِمِينَ مِنۡ أَنصَارٖ ﴿٧٢﴾

***{isa Allaahatti qindeysu, Allaahaan dhugumatti jannata isarratti haraama godhee jira, bakki inni qubatu ibidda, warra (Rabbitti) qindeeysuuf tumsaan hin jiru}*** Al-Maa'idaa: 72

Ergamaan Rabbii S.AW. akkana jedhan:

((ومن لقى الله يشرك به شيئاً دخل النار)) رواه مسلم

***(Inni Allaahatti qindeeysaa isa qunname Ibidda seena)*** Muslimtu gabaase.

G21. Dalagaan Shirkii wajjiin ni fayyadaa?

D21. Shirkii waliin dalagaan hin fayyadu

Ragaan jecha Rabbii ol taheeti:

وَلَوۡ أَشۡرَكُواْ لَحَبِطَ عَنۡهُم مَّا كَانُواْ يَعۡمَلُونَ ﴿٨٨﴾

***{osoo (Rabbiiti) qindeeysanii silaa wanni isaan dalagan isaanirraa bada.}*** Al-An'aam: 88

Ergamaan Rabbii S.A.W akkana jedhan:

**((قال الله تعالى: أنا أغنى الشركاء عن الشرك من عمل عملا أشرك معى فيه غيرى، تركته وشركه)) رواه مسلم**

***(Rabbiin ol tahe ni jedhe "ani qindiwwan qabaachurraa dureeysa, inni dalagaa dalage keeysatti natti qindeeyse, Isaa fii waan natti qindeeyse sanillee nin lakkisa).*** Muslimtu gabaase

## SHIRKII XIQQOO

G1. Shirkii xiqqoon maali?

D1. Shirkii xiqqoon garsiifannaadha (na argaaf dalaguudha)

Ragaan jecha Rabbii ol taheeti:

فَمَن كَانَ يَرْجُواْ لِقَآءَ رَبِّهِۦ فَلْيَعْمَلْ عَمَلًا صَٰلِحًا وَلَا يُشْرِكْ بِعِبَادَةِ رَبِّهِۦٓ أَحَدًۢا ﴿١١٠﴾

***{Inni Rabbii isaa Qunnamuu kajeelu, dalagaa gaarii haa dalagu ammas Ibaadaa Rabbii isaa keeysatti tokkoollee hin qindeeysin}*** Al-Khaf:110

Ammas Rasuulli S.A.W akkana jedhan:

**((إن أخوف ما أخاف عليكم الشرك الأصغر: الرياء)) رواه أحمد**

***(Irra sodaatamaan wanni isinirraa sodaadhuu shirkii xiqqoodha, sunis garsiifannaadha.)*** Ahmadtu gabaase.

Fakkeenyi shirkii xiqqoodhaa, akka jecha gurbaati: osoo Rabbii fii Abaluu jiraachuu baatee ykn waan Rabbiin fedhee fii ati feete.

Ragaan jecha Rasuulaati S.A.W.

**((لاتقولوا ما شاء الله وشاء فلان، ولكن قولوا: ما شاء الله ثم شاء فلان))**

**رواه أبو داود**

***(waan Rabbiin fedhee fii abalu fedhe hin ja'inaa, garuu waan Rabbiin fedheetu tahe eegas analu waan fedhe je'aa.)*** Abuu Daawudtu gabaase.

G2. Allaaha maleen kakachuun ni tahaa?

D2. Allaaha maleen kakachuun hin tahu.

Ragaan jecha Rabbii ol taheeti:

**[قُلۡ بَلَىٰ وَرَبِّي لَتُبۡعَثُنَّ ]**

***{Lakkii! Rabbii kiyyaan kakadhee ni kaafamtan, je'i.}*** At-Taghaabun: 7

Ammas Rasuulli S.A.W. akkana jedhan:

( من حلف بغير الله فَقَدْ أشرك) (صحيح رواه أحمد

***(Namni Allaaha maleen kakatu dhugumatti [Rabbiitti] qindeeyse.)*** Ahmadtu gabaase.

Ammas akkana jedhan S.A.W:

(( من كان حلفا، فليحلف بالله أو ليصمت)) متفق عليه

***(Namni kakatu Rabbiin haa kakatu, takkaa haa usuu.)***

Bukhaarii fi Muslimtu irratti waliif galee baase.

## TAWWASULAA FII SHAFA'AA BARBAADUU (DHIHEENYAA FI MANGUDDUMMAA YKN MAGANTAA BARBAADUU)

G1.Maaliin gama Allaahaa dhihaanna?

D1. Tawwasulli kan tahuu fi kan hin taaneetu jira.

1. Tawwasulli tahu ammallee kan barbaadamu maqoolee fi sifa Rabbiitiin ammas dalagaa gaariidhaan gama Rabbiitti dhiheenya barbaaduudha.

Ragaan jecha Rabbii ol taheeti:

[وَلِلَّهِ ٱلۡأَسۡمَآءُ ٱلۡحُسۡنَىٰ فَٱدۡعُوهُ بِهَا ]

*{Allaahaaf maqoolee gaggaariitu tahaadha, isiidhaan isa kadhadhaa}*

Al-A'araaf: 180

Ammas akki jedhe:

[يَٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ ٱتَّقُواْ ٱللَّهَ وَٱبۡتَغُوٓاْ إِلَيۡهِ ٱلۡوَسِيلَةَ ]

***{yaa warra amantan Rabbi sodaadhaa, ammas gama isaatti dhiheenya barbaadaa.}*** Al-Maa'idaa: 35

Akkas jechuun: gama Rabbii dhihaadhaa isaa ajajamuu fii dalagaa inni jaalatu dalaguudhaan. Ibnu Kasiirtu gabaase Qaataadarraa.

Ammas Rasuulli S.A.W. akkana jedhan*:*

( أسألك بكلِّ اسمٍ هُوَ لكَ) (صحيح رواه أحمد

***([yaa Rabbii] sin kadha cufa maqaa siif taheetiin)***

Hadiisni sahiiha Ahmadtu gabaase.

Ammas akkana jedhan S.A.W Sahaabticha jannata keeysatti isaatti wahiluu isa gaafateen:

((أعنّي على نفسك بكثرة السجود)) رواه مسلم

***(sujuuda guddisuun ifii keetirraatti na gargaari.)***

Muslimtuu gabaase

Akkana jechuun isaa salaataan jechuu isaati.

2. Tawwasula dhorgamaa:

Nama du’e kadhachuu, Isaanirraa haajaa barbaaduu, akkuma yeroo amma argamaa tahee kana, akkas godhuun shirkii guddoodha.

Ragaan jecha Rabbii ol taheeti:

وَلَا تَدۡعُ مِن دُونِ ٱللَّهِ مَا لَا يَنفَعُكَ وَلَا يَضُرُّكَۖ فَإِن فَعَلۡتَ فَإِنَّكَ إِذٗا مِّنَ ٱلظَّٰلِمِينَ ﴿١٠٦﴾

***{ Allaahaa achitti waan si hin fayadnee fi waan si hin miine hin kadhatin, yoo akkas daleeyde ati yeroo san warra Rabbitti qindeessarraa  taata.}***

Yuunus: 106

3. Tawwassula kabajaa Rasuulaatiin godhan.

Fakkeenyaaf akka nama jedhuuti:

yaa Rabbi kabajaa Muhammadin na fayyisi. Kuni bid'aadha, Sahaabaan hin daleeyne, ammallee Umar Abbaasiin isaa lubbuun jiru du'aa'ii isaatiin Rabbitti dhiheenya barbaade (Tawwasulla godhe), Rasuulaan erga inni du'e tawwasulla hin goone.

Tawwasulli kun gama shirkitti nama geeysa, yoo Allaahaan akka mootummootaa fii amiirootaatti dubbii himaatti haajama jedhee amane, [Namni akkas amanu] Rabbi uumamatti fakkeesse.

Ammoo namni waa'ee kana keeysatti beekkumsa dabalataa feetan kitaaba

At-Tawwassulu- wa Ah-kaamihi wa an-waa'ihi, kan sheek Al-Baanii laalaa.

G2. Du'aa'iin wasaxatti ni haajamtii[5]?

D2. Hin haajamtu

Ragaan jecha Rabbii ol taheeti:




[5] . nama jidduu Rabbii fii kan kadhatu jidduu walitti fiduuf dubbi himaa tahu, akka mootummaa bira dhaquuf dubbi himaa dubbii tee geysee diif fixu sanitti Rabbiin nama jidduu isaatii fii jidduu gabrichaa walitti fiduuf jidduu kaaye hin qabu.

***{Yeroo si gaafate gabrichi kiyya anarraa, Ani dhihoodha.}***

Al- Baqaraa: 186

Ammas Rasuulli S.A.W. akkana jedhan:

**( إنّكم تدعون سميعاً قريباً وَهُوَ معكم) [أَيْ بعلمه**

**(رواه مسلم)**

***(Isin kan kadhattan dhagayaadha, dhiyaataadha. Inni isin waliin jira [beekkumsa Isaatiin])*** Muslimtu gabaase.

G3. Nama lubbuun jirurraa du’aa’ii barbaaduun ni tahaa?

D3. Nama jirurraa kadhaa barbaaduun ni taha.

Ragaan jecha Rabbii ol taheeti:

**[وَٱسْتَغْفِرْ لِذَنۢبِكَ وَلِلْمُؤْمِنِينَ وَٱلْمُؤْمِنَٰتِ ]**

***{Araarama barbaadi, ifii keetiif ammas warra amane kan dhiiraa fi dubartootaatiif.}*** Muhammad: 19

Ammas Ragaan Hadiisa Sahiiha Tirmziin gabaase keeysatti:

((أن رجلا ضرير البصر أتى النبى صلى الله عليه وسلم فقال: ادع الله أن يعافينى...)).

***(Gurbaan ija hin qabne, Nabiyyitti S.A.W dhufee Rabbii naaf kadhu akka na fayyisu jedheen)***[6] Tirmiiziitu gabaase.

G4. Waasixummaan (jiddu galummaan) Rasuulaa S.A.W maali?

D4. Waasixummaan Rasuulaa S.A.W dubbii Rabbii dabarsuudha.

Ragaan jecha Rabbii ol taheeti:

[۞ يَٰٓأَيُّهَا ٱلرَّسُولُ بَلِّغۡ مَآ أُنزِلَ إِلَيۡكَ مِن رَّبِّكَ]

***{Yaa Ergamaa dabarsi waan Rabbirraa gama kee buufame}*** Al-Maa'idaa: 67

Ammas Rasuulli S.A.W. akkana jedhan:

yeroo sahaabaan "nuti akka ati nuuf dabarsite ragaa baana jedhan"

(اللهم اشهد)

[6] . Rabbi naaf kadhu je'een malee na fayyisi hin janneen. Kan nama fayyisu Rabbuma qofa.

***(Yaa Rabbi ati ragaa tahi).*** Je'e

Muslimtu gabaase

G5. Shafa'aa (maanguddummaa) Rasuulaa eenyurraa barbaanna.

D5. Magantaa Rasuulli akka nuuf seenu Rabbirraa barbaanna.

Ragaan jecha Rabbii ol taheeti:

**[قُل لِّلَّهِ ٱلشَّفَـٰعَةُ جَمِيعًا ]**

***{Magantaan (shafa'aan) hundi Allaahaaf taatuudha" je'i.}*** Az-Zumar: 44

Ammas Rasuulli S.A.W. sahaabticha akkana jedhi je'ee isa barsiise

**((اللهم شفعه فيَّ))**

***(Yaa Rabbi Nabi Muhammad magantaa akka naaf seenu godhi)***

Tirmiiziitu gabaase.

Ammas Rasuulli S.A.W akkana je'e:

((إني اختبأت دعوتي شفاعة يوم القيامة، من مات من أمتي لا يشرك بالله شيأً )) رواه مسلم

***(Ani du'aaii tiyya mangataa guyyaa qiyaamaa seenuuf ol kaayadhe, ummata kiyyarraa nama osoo shirkii hin dalagin du'eef.)*** Muslimtu Gabaase

G6. Magantaa nama lubbuun jirurraa ni barbaannaa?

D6. Nama lubbuun jirurraa waa'ee Adunyaa keeysatti magantaa irraa ni barbaanna.

Ragaan jecha Rabbii ol taheeti:

مَّن يَشْفَعْ شَفَٰعَةً حَسَنَةً يَكُن لَّهُۥ نَصِيبٌ مِّنْهَا ۖ وَمَن يَشْفَعْ شَفَٰعَةً سَيِّئَةً يَكُن لَّهُۥ كِفْلٌ مِّنْهَا

***{Inni magantaa takka gaarii magantaa [namaaf] seenu isaafis tahaadha qoodni isirraa tahe, ammoo inni maganta hamtuu takka magantaa [namaaf] seenu, isaafis qoodni isirraa tahe isaaf tahaadha}***

An-Nisaa: 85

Ammas Rasuulli S.A.W. akkana jedhan:

(( اشفعو تؤجروا)) رواه أبو داود

*(Magantaa namaaf seenaa galata argattanii.)* Abuu-Daawudtu gabaase

G7. Faaruu Rasuulaa S.A.W. keeysatti idaanee daangaa ni dabarraa?

D7. Faaruu isaa keeysatti hin idaanu.

Ragaan jecha Rabbii ol taheeti

**[قُلۡ إِنَّمَآ أَنَا۠ بَشَرٞ مِّثۡلُكُمۡ يُوحَىٰٓ إِلَيَّ أَنَّمَآ إِلَٰهُكُمۡ إِلَٰهٞ وَٰحِدٞ ]**

***{Ani ilmuma namaa qofa, fakkaataa keeysan kan tahe, gama kiyya beeysisaa godhama, ammoo gabbaramaan keeysan gabbaramaa tokkicha.}***

Al-Kahf: 110

Ammas Rasuulli S.A.W akkana jedhan:

**(( لا تطروني كما أطرت النصارى عيسى ابن مريم، فإنما أنا عبد فقولوا عبد الله ورسوله)) رواه البخاري**

***(Na faarsitanii daangaa na hin dabarsiinaa akka kiristaanni Iisaa Ilma Maryam daangaa dabarsanitti, ani gabricha isinis gabricha Allaahaa fi Rasuula isaa naan je'aa)*** Buukhaariitu gabaase

**JIHAADDAA FI RABBIIF JECHA JAALACHUU AMMALLEE MURTII ISAA.**

G1. Murtiin karaa Rabbii keeysatti Jihaada godhuu maali?

D1. Jihaada godhuun waajiba (dirqama) qabeenyaan, lubbuudhaan akkasumas Arrabaan.

Ragaan jecha Rabbii ol taheeti:

[ٱنفِرُواْ خِفَافًا وَثِقَالاً وَجَـٰهِدُواْ بِأَمۡوَٰلِكُمۡ وَأَنفُسِكُمۡ فِى سَبِيلِ ٱللَّهِ ]

***{Fi'adhaa [Jihaadaaf] deemaa sasabloo haala taataniin [dardara haala taataniin, fayyaa haala taataniin] ammallee ulfaatoo haala taataniin [manguddoo, dhukkubsatoo, deegoo haala taataniin] ammallee qabeenya keeysanii fi lubbuu teeysaniin [jihaada godhaa] karaa Allaahaa keeysatti])*** At-Towbaa: 41

Ammas Rasuulli S.A.W akkana jedhan:

((جاهدوا المشركين بأموالكم وأنفسكم وألسنتكم)) رواه أبو داود

***(Jihaada godhaa Mushrikootatti qabeenya keeysanii fi lubbuu teeysaniin ammallee arraba keeysaniin)***

Abuu-Daawudtu gabase

G2. Al-Walaa (jaalachuun) maali?

D2. [Warra amane] jaalachuu fi isaaniif Tumsuudha.

Ragaan jecha Rabbii ol taheeti:

[وَٱلۡمُؤۡمِنُونَ وَٱلۡمُؤۡمِنَٰتُ بَعۡضُهُمۡ أَوۡلِيَآءُ بَعۡضٍ ]

***{warri amane kan dhiiraa fi dhalaadhaa gariin jaalallee gariiti}***[7]

At-Towbaa: 71

Ammallee Rasuulli S.A.W  akkana jedhan:

(( المؤمن للمؤمن كالبنيان يشد بعضه بعضاً )) رواه مسلم

***(Inni amane isa amaneef akka jaarmayaati, gariin garii jabeeysa.)***

Muslimtu gabaase

G3. Kaafira jaalachuu fi Isaanii Tumsuun ni danda'amaa?

D3. Kaafira jaalachuu fi isaaniif tumsuun hin danda'amu.

---

[7] . waliif tumsan, walgargaaran, waljaalatan Rabbiif jecha.

Ragaan jecha Rabbii ol taheeti:

[وَمَن يَتَوَلَّهُم مِّنكُمْ فَإِنَّهُۥ مِنْهُمْ ]

***{Inni isinirraa Isaan (kaafirtootaaf) tumsu, inni sun Isaanumarraahi}***

Al-Maa'idaa: 51

Ammas Rasuulli S.A.W akkana jedhan:

(( إن آل بنى فلان ليسوا بأولياءى)) رواه أحمد

***(Gandi Abaluu jaalalloo kiyyaa miti)*** Ahmadtu gabaase.

G4. Awliyaan eenyu?

D4. Awliyaan nama amanee Rabbi Sodaatu.

Ragaan jecha Rabbii ol taheeti:

أَلَآ إِنَّ أَوْلِيَآءَ ٱللَّهِ لَا خَوْفٌ عَلَيْهِمْ وَلَا هُمْ يَحْزَنُونَ ﴿٦٢﴾

ٱلَّذِينَ ءَامَنُوا۟ وَكَانُوا۟ يَتَّقُونَ ﴿٦٣﴾

***{dhagayaa Awliyaa (jaalalloo) Allaahaa sodaan isaanirratti hin taane ammallee hin yaaddawan. Isaan warra amane ammallee warra Rabbi sodaatu.}***

Yuunus: 62-63

Ammas Rasuulli S.A.W akkana je’e:

((إنما وليى الله وصالح المؤمنين)) رواه أحمد

***(jaalalloon kiyya Allaaha fi gaggaarii warra amaneeti)*** Ahmadtu gabaase.

G5. Warri amane maaliin Murtii godhan?

D5. Qur’aanaa fi Hadiisa Sahiihaan murtii godhan.

Ragaan jecha Rabbii olo taheeti:

[وَأَنِ ٱحۡكُم بَيۡنَهُم بِمَآ أَنزَلَ ٱللَّهُ ]

***{murtii godhi jidduu isaaniitti waan Allaahaan buuseen}*** Al-Maa’idaaa: 49

Ammas Rasuulli S.A.W akkana jedhan:

(( عالم الغيب والشهادة أنت تحكم بين عبادك)) رواه مسلم

***(beekaa waan fagoo fi dhihoo ati murtii goota jidduu gabarraan keetii)*** Muslimtu gabaase.

**QUR’AANAA FI HADIISATTI DALAGUU.**

G1. Rabbiin Qur’aanaa maaliif buuse?

D1. Qur’aanaa akka itti daleeynuuf buuse.

Ragaan jecha Rabbii ol taheeti;

[ٱتَّبِعُواْ مَآ أُنزِلَ إِلَيۡكُم مِّن رَّبِّكُمۡ ]

***{Waan Rabbii keeysanirraa gama keessan buufame jala deemaa.}***

Al-A’araaf: 3

Ammas Rasuulli S.A.W. akkana jedhan:

(( اقرؤا القرآن، واعملو به، ولاتأكلوا به)) رواه أحمد

***(Qur’aana Qara’aa, itti dalagaa, Isaan hin nyaatinaa.)***
Ahmadtu gabaase.

G2. Murtiin Hadiisa Sahiihatti dalaguu maali?

D2. Hadiisa sahiihatti dalaguun waajiba (dirqama).

Ragaan jecha Rabbii ol taheeti:

[وَمَآ ءَاتَىٰكُمُ ٱلرَّسُولُ فَخُذُوهُ وَمَا نَهَىٰكُمۡ عَنۡهُ فَٱنتَهُواْ ]

***{waan Rasuulli Isinittiin dhufe fudhadhaa waan isin dhorgerraa dhorgamaa.}*** Al-Hashr: 7

Ammas Rasuulli S.A.W akkana je’e:

(( عليكم بسنتى وسنة الخلقاء الراشدين المهدين، تمسكوا بها)) رواه أحمد

***(Sunnaa tiyyaa fi sunnaa (karaa) khulafaa'u r-Raashidiin (bakka bu'oo qajeeloo) qabadhaa, Isuma qabadhaa [jabeeyfadhaa])*** Ahmadtu gabaase.

G3. Qur'aanaan Hadiisarraa ni duroomnaa?

D3. Qur'aanaan Hadiisarraa hin duromnu.

Ragaan jecha Rabbi ol taheeti:

**[وَأَنزَلۡنَآ إِلَيۡكَ ٱلذِّكۡرَ لِتُبَيِّنَ لِلنَّاسِ مَا نُزِّلَ إِلَيۡهِمۡ]**

***{Zikrii (Qur'aana) sirratti buufne akka namaaf adda baaftuuf waan gama isaanii buufame.}*** An-Nahl: 44

Ammas Rasuulli S.A.W. akkana jedhan:

(( ألا وإنى أوتيت القرآن ومثله معه)) رواه أبو داود

***(Dhagayaa! Ani Qur'aanaa fii fakkaataa isaa isa waliin kenname.)***

Abuu-Daawudtu gabaase

G4. Jecha Rabbii fi Rasuulaa dura jecha biroo ni dursinaa?

D4. Jecha Rabbii fi Rasuulaa dura Jecha biroo hin dursinu.

Ragaan jecha Rabbii ol taheeti:

[يَـٰٓأَيُّهَا ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ لَا تُقَدِّمُواْ بَيْنَ يَدَيِ ٱللَّهِ وَرَسُولِهِۦ ]

***{yaa warra amantan Allaahaa fi Rasuula Isaa dura hin dabrinaa (hin dursinaa)}*** Al-Hujuraat: 1

Ammas Rasuulli S.A.W akkana jedhan:

(( لا طاعة لمخلوق فى معصية الله ورسوله)) رواه الطبرانى

***(uumamaaf ajajamuun hin jiru uumaa faalleesuu keeysatti.)***

Xabranii gabaase.

Ammallee Ibnu Abas akki je’e:

***(dhagaan samirraa isinirratti bu’uun sodaadha Rasuulli Rabbi akkana jedhe Isiniin jedhaa, Isiin ammoo Abubakar fi Umar akkana jedhan jettan!!!)***

G5. Yoo wal dhabne maal goona?

D5. Gama Qur’aanaa fi Hadiisa Sahiihaa deebina

Ragaan jecha Rabbii ol taheeti:

**[فَإِن تَنَٰزَعۡتُمۡ فِي شَيۡءٖ فَرُدُّوهُ إِلَى ٱللَّهِ وَٱلرَّسُولِ إِن كُنتُمۡ تُؤۡمِنُونَ بِٱللَّهِ وَٱلۡيَوۡمِ ٱلۡأٓخِرِۚ ذَٰلِكَ خَيۡرٞ وَأَحۡسَنُ تَأۡوِيلًا ۝٥٩ ]**

***{ waan takka keeysatti yoo wal falamtan gama Allaahaa fi Rasuulaa deebisaa, yoo Allaahaa fi guyyaa irraa boodaatti amantan, santu caalaadha ammallee irra gaariidha gama booddeetii}*** An-Nisaa: 59

Ammas Rasuulli S.A.W. akkana jedhan:

(( **عليكم بسنتى وسنة الخلقاء الراشدين المهدين، تمسكوا بها)) رواه أحمد**

***(sunnaa tiyyaa fi sunnaa (karaa) khulafaa'u r-Raashidiin (bakka bu'oo qajeeloo) qabadhaa, Isuma qabadhaa [jabeeyfadhaa])*** Ahmadtu gabaase.

G6. Akkamitti Allaahaa fi Ergamaa Isaa Jaalatta?

D6. Ajaja isaanii tole jechuu fi ajaja isaanii jala deemuudhaan isaan jaaladha.

Ragaan jecha Rabbii ol taheeti:

قُلۡ إِن كُنتُمۡ تُحِبُّونَ ٱللَّهَ فَٱتَّبِعُونِي يُحۡبِبۡكُمُ ٱللَّهُ وَيَغۡفِرۡ لَكُمۡ

ذُنُوبَكُمۡۚ وَٱللَّهُ غَفُورٞ رَّحِيمٞ ٣١

***{yaa Ergamaaa Kiyya Muhammad S.A.W] "yoo Allaahaa jaalattan na jala deemaa Allaahaan isin jaalaataa ammallee cubbuu teeysan isiniif araaramaa je'iin. Allaahaan hedduu araaramaadha, Rifataadha.}***

Al-Imraan: 31

Ammas ragaan jecha Ergamaa Rabbiiti S.A.W:

**(( لايؤمن أحدكم حتى أكون أحب إليه من والده وولده والناس أجمعين))**

**متفق عليه**

***(tokkoon keeysan hin amanu hanga ani ilmaan isaa, haadhaa fi abbaa isaa ammallee nama hundarra gama isaatti jaalatamaa tahuutti)***

Bukhaarii fi Muslim.

G7. Dalagaa dhiifnee, qadaratti ni irkannaa?

D7. Dalagaa hin dhiifnu

Ragaan jecha Rabbii ol taheeti:

فَأَمَّا مَنۡ أَعۡطَىٰ وَٱتَّقَىٰ ﴿٥﴾ وَصَدَّقَ بِٱلۡحُسۡنَىٰ ﴿٦﴾ فَسَنُيَسِّرُهُۥ لِلۡيُسۡرَىٰ ﴿٧﴾

***{Ammoo namni kennatee fi kan Rabbi sodaate, ammas kan dhugoomse Al-Husnaa (Laa Ilaaha Illallaahu ykn galata jannataa) isaaf laaffisna karaa laafaa tahe.}***

Al-Leeyl: 5-7

Ammas Ergamaan S.A.W akkana jedhan:

(( اعملوا فكل ميسر لما خلق)) متفق عليه

***(dalagaa (waan Itti ajajamtan) namni hundi waan uumameeftu isaaf laaffifamtuudha)*** Bukhaarii fi Muslim

**SUNNAA FI BIDA'AA**

G1. Amantii keeysatti Bid'aa gaariin ni jirtii?

D1. Amantii keeysatti bid'aa gaariin him jirtu.

Ragaan jecha Allaahaa ol taheeti:

[ٱلۡيَوۡمَ أَكۡمَلۡتُ لَكُمۡ دِينَكُمۡ وَأَتۡمَمۡتُ عَلَيۡكُمۡ نِعۡمَتِي وَرَضِيتُ لَكُمُ ٱلۡإِسۡلَٰمَ دِينٗا]

***{Arraantanaan keeysatti amantii teeysan isiniif guuteetin jira, qananii tiyyas isinirratti guutee jira, amantii Islaamaa isiniif jaaladhee jira.}*** Al-Maa'idaa: 3

Ammas Rasuulli S.A.W akkana jedhan:

**وكلّ بدعة ضلالة، وكل ضلالة فى النار)) رواه أحمد**

***(cufti bid'aa jallina, cufti jallinaa Azaaba keeystti tahaadha.)***

Ahmadtu gabaase

G2. Bid'aan amantii keeysatti maali?

D2. Bid'aan amantii keeysatti: waan haarawa ida'uu ykn amantii keeysaa irrisuudha.

Ragaan jecha Rabbii ol taheeti yeroo bid'aa mushrikoota komatu akkana je'e:

**[أَمۡ لَهُمۡ شُرَكَـٰٓؤُاْ شَرَعُواْ لَهُم مِّنَ ٱلدِّينِ مَا لَمۡ يَأۡذَنۢ بِهِ ٱللَّهُ ]**

***{sa isaaniif qindiitu jiraa (Rabbii achitti) kan isaaniif karaa godhu amantirraa waan Rabbiin itti hin ajajin.}*** Ash-Shuuraa: 21

Ammas Rasuulli S.A.W. akkana je'e:

( من أحدث فِي أمرنا هَذَا مَا لَيْسَ مِنْهُ فَهُوَ ردّ) **[أَيْ غير مقبول]** (متّفق عَلَيهِ

***(Inni amantii teenya keeysatti waan isiirraa hin tahin baasee (uumee) wanni sun isarratti deeffamaadha (irraa hin qeebalamu).)***

Bukhaarii fi Muslim.

G3. Islaama keeysatti sunnaan gaarii godhuun ni jiraa?

D3. Ee ni jira Islaama keeysatti karaa gaariin.

Ragaan jecha Ergamaa Rabbiiti S.A.W:

**( من سنّ فِي الإسلام سنّة حسنةً فله أجرها وأجر من عمل بهَا من بعده، من غير أن ينقص من أجرهم شيء ) (رواه البخارى**

***(namni Islaama keeysatti sunnaa gaarii (karaa gaarii) takka karaa godhe, galanni isii, Isaaf tahaadha, galanni nama isa booda itti dalageetis isaaf tahaadha, kan galata isaaniirraa wanni takka hin irrifamne.)***

Bukhaariitu gabaase.

G4. Muslimoonni yoom Tumsa argatan?

D4. Muslimoonni kan tumsa argatan yeroo gama Kitaaba Rabbii isaanii deebi'anii itti dalaganii fii sunnaa Nabii Isaanii S.A.W qabatan, ammallee yeroo towhiida

facaasanii fii shirkirraa fagaatani, akkaataan shirkii waldhabuu wajjiiin, akkasumas yeroo adawwii isaniitiif waan danda’an qophaawani.

Ragaan jecha Rabbii ol taheeti.

[وَعَدَ ٱللَّهُ ٱلَّذِينَ ءَامَنُواْ مِنكُمۡ وَعَمِلُواْ ٱلصَّٰلِحَٰتِ لَيَسۡتَخۡلِفَنَّهُمۡ فِي ٱلۡأَرۡضِ كَمَا ٱسۡتَخۡلَفَ ٱلَّذِينَ مِن قَبۡلِهِمۡ وَلَيُمَكِّنَنَّ لَهُمۡ دِينَهُمُ ٱلَّذِي ٱرۡتَضَىٰ لَهُمۡ وَلَيُبَدِّلَنَّهُم مِّنۢ بَعۡدِ خَوۡفِهِمۡ أَمۡنٗاۚ يَعۡبُدُونَنِي لَا يُشۡرِكُونَ بِي شَيۡـٔٗا ]

***{Allaahaan beellama godhee jira isinirraa warra amanee fii warra dalagaa gaarii dalaguuf, akka lafa keeysatti isaan bakka buusu akkuma warra isaan duraa bakka buusetti ammas isaniif mijjeeysa amantii isaanii,kan inni isaaniif jaalatu san. Ammallee isaaniif jijjira eega soda isaanitii nagayatti, isaan na gabbaran, natti waan takkallee hin qindeeysan.}*** An-Nuur: 55